DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7632211 Pages: 446-452




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# TEZAURUSNING SEMANTIK TAHLILLARDAGI O‘RNI

***Sabohat Qahharova***
*O‘zMU tayanch doktoranti*
*sabohatqahhorova922@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:** ideografik lug‘atlar, tezaurus lug‘atlar, analog lug'at, o'quv tipidagi ideografik lug'at, bosma tezauruslar, elektron tezauruslar, assotsiativ tezauruslar, vizual tezauruslar.

**Annotatsiya:** Zamonaviy axborot texnologiyalarning hayotga tatbiq etilishi barcha sohalar qatori tilshunoslikda ham mavjud lug'atlarning turi, shakli, uning mazmun-mohiyatini tubdan isloh qilish, o'zgartirish talabini qo‘ymoqda. Shu nuqtayi nazardan bugungi kunda tilning tizimli tabiatining yaqqol namunasi sanalgan yangicha lug‘at turlaridan ideografik, tezaurus lug‘atlar foydalanuvchilar uchun bir qator qulayliklarga ega lug‘at hisoblanadi. Shu sabab ushbu maqolada ideografik va tezaurus lug‘atlarning o‘ziga xos xususiyatlari, bir necha turlari, ularning umumiy jihatlari, shuningdek, bu kabi lug‘atlarning yaratilishi nafaqat bugungi kun o‘zbek tilshunosligi rivoji uchun, balki shu tilni samarali o‘qitish-o‘rgatish uchun ham o‘ziga xos ahamiyatga ega ekanligi haqida fikr-mulohazalar yuritiladi. Bundan tashqari tezauruslar alohida so‘zning ma’noviy guruhlarini elektron formatda tavsiflashning eng samarali vositalaridan biri hisoblanadi. Ayni vaziyatda tezaurus sifatli tarjima jarayonini amalga oshirishda ancha qulayliklarni yuzaga keltiradi.

## THE ROLE OF THE THESAURUS IN THE SEMANTIC ANALYSIS

**Key words:** *ideographic dictionaries, thesaurus dictionaries, analog dictionaries, educational-type ideographic dictionaries, printed thesauruses, electronic thesauruses, associative thesauruses, visual thesauruses.*

**Abstract:** The implementation of modern information technologies imposes a requirement for radical reform, transformation of the type, form of dictionaries, its content, existing in linguistics, among all fields. From this point of view, ideographic, thesaurus dictionaries from new types of vocabularies, which are considered an accurate example of the systemic character of the language today, are considered dictionaries with a number of amenities for users. That is why in this article feedbacks were recorded on the peculiarities of ideographic and thesaurus dictionaries,

several types, their common aspects, as well as the fact that the creation of such dictionaries is of particular importance not only for the development of Uzbek linguistics today, but also for effective teaching of this language. Besides thesaurus is considered one of the most effective means of describing the meaningful groups of a separate word in electronic format. In this situation, thesaurus is brought much convenience when carrying out a quality translation process.

## РОЛЬ ТЕЗАУРУСА В СЕМАНТИЧЕСКОМ АНАЛИЗЕ

**Ключевые слова:** *идеографические словари, тезаурусные словари, аналоговый словарь, идеографический словарь учебного типа, печатные тезаурусы, электронные тезаурусы, ассоциативные тезаурусы, визуальные тезаурусы.*

**Аннотация:** Внедрение современных информационных технологий в жизнь ставит перед лингвистикой, как и всеми отраслями, требование к радикальной реформе, изменения вида, формы словаря, его содержания. С этой точки зрения из новых видов лексики, ярким примером систематического характера языка на сегодняшний день являются идеографические, тезаурусные словари, представляющие собой словари с рядом удобств для пользователей. По этой причине в данной статье рассматриваются особенности идеографических и тезаурусных словарей, их несколько видов, их общие черты, а также высказывается мнение о том, что создание подобных словарей имеет особое значение не только для развития современного узбекского языкознания, но и для эффективного преподавания этого языка. Кроме того, тезаурусы являются одним из наиболее эффективных средств описания духовных групп отдельного слова в электронном формате. В этой ситуации тезаурус приносит гораздо больше удобств в осуществлении качественного процесса перевода.

**Kirish.** Tezaurus lug‘atlarning yaratilish tarixiga e’tibor qaratadigan bo‘lsak, u ideografik lug‘atlar asosida shakllanganligining guvohi bo‘lishimiz mumkin. Xususan, g‘arb tilshunosligi leksikografiyasini mukammal o‘rgangan ideografik lug‘at yaratishning asoschilaridan biri rus tilshunosi V. V. Morkovkin mazkur turdagi lug‘atlarni uch turga: ideografik tezaurus (идеографические тезаурусы), analog lug'at (аналогический словарь), o'quv tipidagi ideografik lug'at yoki mavzuli lug'at (словарь идеографический или тематический словарь учебного типа)larga ajratadi [Морковкин, 1970; 72]. Muallif ideografik tezaurusning yorqin namunasi sifatida Mark Piter Rogerning 1852-yilda yaratilgan “Inglizcha so‘z va iboralar tezaurusi” kitobini, 33 yildan keyin 1885-yilda nashr etilgan ilohiyot fanlari doktori, Lion katolik universiteti professori Eli Blanning "Fransuz tilining mantiqiy lug'ati yoki so'zlarning tabiiy va falsafiy tasnifi. Tushunchalar va obyektlar” («Логический словарь французского языка, или

естественную и философскую классификацию слов, понятий и предметов») lug‘at kitoblarini misol qilib keltiradi. Tezaurus tipidagi ideografik lug'at tuzuvchining asosiy vazifasi til birliklarining kontseptual guruhlarini aniqlash va uni oqilona tasniflash bo‘lsa, analog lug'atlarni yaratuvchilar o'z oldiga lug'atni mavzuviy tashkil etishni maqsad qilib qo'ygani holda alifbo shaklidan voz kechmaydilar. Natijada tanlab olingan leksik-semantik guruhlar analog lug‘atda mavzuviy dominantlar (markaziy so‘zlar) alifbo tartibida joylashadi. Bu borada rus tilshunosi Yu. N. Karaulov ham tezaurus ideografik lug‘at sifatida leksik birliklarning ma’nolari bo‘yicha qidirishni ta’minlaydigan tushunchalarning iyerarxik tizimini ideal shaklda ifoda etadigan zamonaviy lug‘at turi ekanligini qayd etadi [Караулов, 1981]. Xullas, tezaurus tipidagi ideografik lug'atlarda leksik-semantik guruhlarning tabiati va soni tilning semantik imkoniyatlariga qarab belgilansa va muammo asosan ularni aniqlash va tasniflashda bo'lsa, u holda o'quv mavzuli lug'atlarni yaratishda asosiy vazifa - ta'lim maqsadlariga mos keladigan mavzularni tanlashdir [Морковкин, 1970; 72].

**Mavzuga oid adabiyotlarning tahlili (Literature review).**

So‘nggi yillarda tilshunoslikda ideografik, tezaurus lug‘atlar yuzasidan alohida ilmiy izlanish olib borgan tadqiqotchilar ham tezaurus lug‘atlarni ideografik lug‘atlarning bir ko‘rinishi yoki uning aynan ekvivalenti sifatida tavsiflaydilar: tezaurus "ideografik lug‘atlar" asosida yaratilganligi sababli "tezaurus "va" ideografik lug‘at" so’zlarini sinonim sifatida ishlatish maqsadga muvofiqdir [Ҳамраева, 2010; Осокина, 2015]. Bu borada samarali faoliyat olib borayotgan rus tilshunosi S. A. Osokina an’anaviy ravishda ideografik lug’atlarni yaratilish tarixini uch bosqichga: qadimiy ideografik lug‘atlar, zamonaviy davr lug‘atlari va XX–XXI asrlarda nashr etilgan zamonaviy lug‘atlarga ajratadi [Осокина, 2015; 24]. Tadqiqotchi Yo. N. Hamrayeva esa "tezaurus" va " ideografik lug‘at"larning bir turdagi lug‘atlar sanalishiga quyidagi umumiy jihatlarni keltiradi:

1. Ularda so‘zlarning izohi berilmaydi.
2. Ularning asosini onomasiologik tadqiq usuli tashkil etadi.
3. Ularda so‘z-tushunchalar orasidagi leksik-semantik munosabatlar ko‘rsatiladi.
4. Tushunchalarni talqin qilishiga ko‘ra ular izohli lug‘atlarga yaqin turadi.
5. Ularda tushunchalar sifatida so‘z, so‘z birikmalari, frazemalar olinadi [Ҳамраева, 2010].

Bugungi kunda bu kabi lug'atlar har bir tilning so'z boyligini to'liq tavsiflash bilan birga u muhim tushunchalarni tez qidirish sifatida ham ishlatilishi jihatdan ahamiyatli sanaladi. Shu nuqtayi nazardan tezaurus lug‘atlarning o‘ziga xos xususiyatlarini quyidagicha tavsiflash mumkin:

1) tildagi barcha so’zlarni matnlarda ishlatilish imkoniyatining to’liq ro’yxatini taqdim etadigan ideografik lug’at turi;

2) ma’lum bir semantik munosabatlar tizimiga ega bo‘lgan muayyan bir tilning ma’no ifodalovchi birliklari to‘plami [ Шрейдер, 1976];

3) leksik birliklar orasidagi semantik munosabatlar batafsil tavsiflanadigan umumiy yoki maxsus lug'atlarning mukammal namunasi" [ Шайкевич, 1998; 506-507];

4) so'zni boshqa so'zlar bilan semantik aloqasi bo'yicha qidirishga mo‘ljallangan lug'at;

5) lug'atda so'zlarni tartibga solishning ma'lum bir usuli;

6) muayyan bir tildagi har bir so‘zining ulkan imkoniyatlarini bir o‘rinda jamlab ko‘rsatadigan lug'at turi [ Караулов, 1976; 76].

S. A. Osokina jahon leksikografiyasida mavjud tezaurus lug‘atlarni uch turga: bosma tezauruslar, elektron tezauruslar, assotsiativ tezauruslarga bo‘lib tavsiflaydi [ Осокина, 2015]. Bosma tezaurus lug'atlarining asosiy muammolaridan biri kerakli so'zni tezda topish muammosi mavjud bo‘lsa-da, elektron tezauruslar esa ushbu muammoni yetarli darajada hal qilishga qodir. Ingliz tili materiallari asosida assotsiativ tezauruslarni tuzish XX asrning 70-yillarida amalga oshirila boshlandi. Shulardan biri “Edinburg assotsiativ tezaurusi” sanaladi [http://www.eat.rl.ac.uk]. Unda leksik birliklar orasidagi sintagmatik munosabatlar o‘z ifodasini topadi. Mavjud tezaurus lug'atlarining elektron versiyalarini yaratish borasida ingliz va rus tilshunosligida samarali ishlar qilingan bo‘lsa-da, o‘zbek tilshunosligida hatto tezaurusning bosma shakli ham hali hanuz yaratilmagan. Mana bu kechiktirib bo‘lmaydigan dolzarb muammolardan biridir. Buning uchun, avvalo, lug ‘aviy birliklar, xususan, fe’l so‘z turkumining zamonaviy yirik hajmli semantik hamda tushuntirish (izohli) lug‘atlarini ishlab chiqish zarur, chunki bu kabi lug‘atlar tezaurus yaratishda asosiy manba vazifasini bajaradi. Zero, muayyan til birliklarining semantikasini ishlab chiqmasdan mukammal tezaurus lug‘atlarni yaratish qiyin. Bu kabi lug‘atlar nafaqat yevropa tilshunosligida, hatto rus tilshunosligida allaqachon yaratiligan. Xususan, 1998-yil Rossiya Fanlar

akademiyasi tilshunos olimlari tomonidan 6 jilddan iborat, so'zlar va ma'nolar sinflari bo'yicha tizimlashtirilgan rus tilining semantik lug'ati nashr etilgan. Bu lug‘at, umuman olganda, 300 000 ga yaqin leksik birliklar – so‘z va frazeologik birliklarning ma’nolarini qamrab olgan. Har bir jild mustaqil leksikografik tadqiqot bo'lgan alohida tayyor ish hisoblanadi [РСС, 1998 -2007]. "Ruscha semantik lug'at" kitobining 4- va 5-jildlarida bevosita fe’l so‘z turkumiga mansub leksik birliklar izohlanadi, fe'llar leksik tizimining tavsifi, iyerarxik tarzda tashkil etilgan leksik-semantik to'plamlar – barchasi birlashib, har biri alohida leksik sinflarni tashkil qiladi. Bular bog‘lovchi va yarim mustaqil ma’noli fe’llar, frazali fe’llar, modal fe’llar, bog‘lanish, munosabat va nomlash fe’llari; deyktik fe'llar; ekzistensial fe'llar; haqiqiy faol harakat, faoliyat fe’llarini o'z ichiga oladi [РСС, 2007]. Rus tilidagi fe’llarning ideografik-izohli lug‘ati ham keng qamrovli lug'at bo'lib, o'zida izohli, ideografik va ikki tilli tarjima lug'atlari tamoyillarini mujassam etgan [ТСРЯ, 1999]. Mazkur lug'atda 25 000ga yaqin fe'l mavjud, ular ma'nosiga ko'ra bir necha guruhlarga birlashadi, har bir fe'lning inglizcha ekvivalenti bo‘lib, ularga alohida semantik izoh beriladi.

**Tahlil ва natijalar (Analysis and results).** Endi bevosita tezaurus lug‘atlarda leksik birliklarning semantik tahlili haqida fikr yuritilganda rus tadqiqotchisi S. Gindinning quyidagi tezaurus (ideografik) lug‘atga nisbatan ishlatgan jumlasini keltirish ayni muddaodir: “til sohiblarining avlod-ajdodlari tomonidan to‘plangan ma'nolar zaxirasining eng qulay va eng yorqin in'ikosi” [Гиндин, 2001]. Aytish mumkinki, muayyan bir tildagi ma’lim bir so‘zning barcha ma’no qirralarini aniqlash uchun dastlab izohli, so‘ng sinonim, antonim, uyadosh so‘zlar lug‘atini birma-bir varaqlashga to‘g‘ri keladi, ammo shu kabilarning hammasi bitta tezaurusda, tushunchalarni qidirishga mo‘ljallangan elektron tezaurus lug‘atda berilsa ayni muddao emasmi? Bu rivojlangan tillar tishunosligida allaqachon amalga oshirilgan jarayon. Ta’kidlash joizki, sinonim, antonim tushunchalaning bir o‘rinda ketma-ket berilmaganligi bir tarafdan xorijlik talabalarning o‘zbek tilidagi so‘zlarning ma’nolarini o‘rganishi uchun lug‘atlardan foydalanishiga qiyinchilik tug‘dirsa, ikkinchi tomondan esa tarjima jarayonida ham ba’zi murakkablik va chalkashliklarni yuzaga keltiradi. Tezaurus lug‘atlarda esa har bir leksema sinonim guruhlarda, uning semalari, boshqa leksemalar bilan birikish imkoniyatlari (valentliklari), sintagmatik va paradigmatik munosabatlari yaxlit holda bir o‘rinda qayd etilishi sababli bu kabi muammolar yuzaga kelmaydi. Boshqacha aytganda, taniqli leksikograf V. I. Dal mavzuviy lug‘atlarning alifbo tartibidagi lug‘atlardan farqi va afzalliklarini ko‘rsatish maqsadida: “So‘zlarning alifbo tartibidagi joylashuvi naqadar quruq va ma'nosizdir. Bunday lug‘atni o‘qishga kuch topish qiyin. O‘ninchi so‘zga yetmasdanoq aqlimiz o‘tmaslashib,

boshimiz aylanib qoladi, holbuki, bizning zehnimiz hamisha har narsada oqilona bog‘lanishni, tadrijiylikni va mantiqiy izchillikni talab qiladi” [Даль, 1989]. Shu nuqtayi nazardan qaraganda, tezaurus lug'at - bu har qanday ilmiy yoki texnik sohaning hamda ma'lum bir tilning butun so'z boyligini tizimli ravishda tartibga soladi.

Endi tezaurusning yana bir shakli vizual tezaurusga to‘xtaladigan bo‘lsak, u interaktiv lug'at-tezaurus bo'lib, unda qidiruv paneliga ma’lum bir deskriptorni yozsangiz, ekranda o‘sha so‘zning ajoyib semantik diagrammasi paydo bo‘ladi, so‘ng deskriptorning har bir sinsetiga kompyuter sichqonchasini olib borsangiz semantik diagramma (to‘r) bir qalqib, boshqacha shakl hosil qiladi, bu vizual tarzda so'zlar orasidagi bog'lanishlarni aniqlash imkonini beradi [ https://www.visualthesaurus.com/trialover/]. Masalan, vizual tezaurus saytiga kirib, “write” so‘zini yozganimda ekranda chap tomondagi chizma va uning sinonimlari paydo bo‘ldi. Mazkur jadvalda aks etmagan sinonimlarga kompyuter sichqonchasini olib borib tegganimda o‘ng tomondagi chizma ham yozuv ko‘rindi:




Tezaurusning asosiy maqsadi foydalanuvchilarga ular ifodalamoqchi bo'lgan g'oya yoki tushunchaga mos keladigan so'z, so'z birikmasi, iboralarni topishga yordam berishidir. Har bir tezaurus boshqacha bo‘lishi mumkin, ammo maqsad bitta: nimani nazarda tutayotganingizni aytishning muqobil usullarini taqdim etish va bu muqobillar orasidagi farqlarni taklif qilishdan iborat.

**Xulosa ва takliflar (Conclusion/Recommendations).** Shunday qilib, tezaurusning vazifasi asosiy semantik maydonlarni, ularning ichki tuzilishi va tashqi aloqalarini ko'rsatib, lingvistik materialning ma'lum bir bo'lagi haqida semantik tushuncha berishdir. Tezaurus - bu tilning tizimli tabiatining yaqqol

namoyonidir, bu bizga individual lingvistik birliklar va birliklar guruhlarini bir - biriga bog'laydigan turli munosabatlarni anglashga imkon beradi.

Hozirgi kunda elektron tezauruslarning. internetda bir nechta qulay variantlari mavjud. Bularga thesaurus.com, collins thesaurus va Oksford thesauruslari misol bo‘la oladi. Foydalanuvchilar sinonimlar va antonimlarning to'liq to'plamini ko'rish uchun so'zni kiritishlari kerak. Qolaversa, matn protsessorlarining ko'p dasturlarida to'g'ridan to'g'ri o'rnatilgan tezauruslar mavjud. So'z ustiga sichqonchaning o'ng tugmachasini bosish va menyuni to'g'ri tanlash orqali foydalanuvchilar sinonimlarning butun ro'yxatiga va hatto qalqib chiquvchi tezaurusga kirishlari mumkin. Shunday ekan, alifbo shaklida tuzilgan lug‘atlar asosida o‘zbek tilining kompyuterga asoslangan lingvistik-leksikografik bazasini yangilash, yaratish zarurligi bugungi kun tilshunoslari oldida turgan muhim vazifalardan biridir.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YXATI**


[1]. Морковкин В. В. Идеографические словари. – М.: Изд. Моск. ун-та, 1970. – 72 с.

[2]. Караулов Ю. Н. Лингвистическое конструирование и тезаурус литературного языка. – М. : Наука, 1981. – 368 с.

[3]. Ҳамраева Ё. Н. Ўзбек тилининг идеографик луғатини тузиш тамойиллари (ҳаракат ва ҳолат тушунчасини ифодаловчи сўзлар мисолида) дис. филол. фан. номзоди. – Тошкент, 2010 – 172б.

[4]. Осокина С. А. Основания лингвистической теории тезауруса: дисс. доктора филологических наук. – Барнаул, 2015 – 437 с. [электронный ресурс].

[5]. Шрейдер, Ю. А. Тезаурус / Ю.А. Шрейдер // Большая Советская энциклопедия. – М. : Советская энциклопедия, 1976. [электронный ресурс]. – URL: http://slovari.yandex.ru/~книги/БСЭ/Тезаурус (дата обращения 23.03.2009).

[6]. Шайкевич, А.Я. Тезаурус // Языкознание: Большой энциклопедический словарь. – М. : Большая Российская энциклопедия, 1998. – С. 506-507.

[7]. Караулов, Ю. Н. Общая и русская идеография / Ю.Н. Караулов. – М. :Наука, 1976. – 356 с.76